Fadhila za kutawadha

1. Ni sababu ya kupendwa na Mwenyezi Mungu

Mwenyezi Mungu aliyetukuka Anasema:{Hakika Mwenyezi Mungu anawapenda wenye kutubia na anawapenda wenye kujitwahirisha} [2: 222].

2. Ni alama ya umma wa Mtume Muhammad ﷺ kwa kuwa watakuja Siku ya Kiyama wakiwa weupe wa nyuso na viungo vya kutawadha

Amesema Mtume ﷺ (Hakika ya umma wangu watakuja Siku ya Kiyama wakiwa weupe nyuso na viungo kutokana na athari ya kutawadha, basi yoyote miongoni mwenu anayeweza kurefusha weupe wake na afanye) [Imepokewa na Bukhari na Muslim.].

3. Kunafuta dhambi na makosa

Amesema Mtume ﷺ alisema (Mwenye kutawadha akautengeza udhu wake, basi dhambi zake hutoka mwilini mwake mpaka hutoka chini ya kucha zake) [Imepokewa na Muslim.].

4.Huinua daraja

Amesema Mtume ﷺ (Je, siwaonyeshi nyinyi kile ambacho kwacho Mwenyezi Mungu hufuta dhambi na huinua daraja? Wakasema “Ndio, tuonyeshe” akasema: “Ni kueneza maji ya udhu kwenye viungo, na kukithirisha hatua za kwenga misikitini na kungojea Swala baada ya Swala. Hiyo ndiyo jihadi) [Imepokewa na Muslim.].

https://www.al-feqh.com/sw/kutawadha